

## 확장 연습 O'qish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar

[1~2] 다음 그림을 보고 맞는 문장을 고르십시오.
Quyidagi rasmlarga ma'no jihatdan to'g'ri keladigan javoblarni belgilang.

1. 

① 비가 옵니다. ② 눈이 옵니다.
③ 날씨가 덥습니다. ④ 날씨가 따뜻합니다.

2. 

① 기쁩니다. ② 슬픕니다.
③ 졸립니다. ④ 즐겁습니다.

[3~5] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo'sh joylarga ma`no jihatdan to'g'ri keladigan javoblarni qo'ying.

3. 부모님께서 오늘 8시 비행기로 한국에 오십니다. 그래서 부모님을 마중하러 지금 ______에 가는 길입니다.
Bugun ota-onam ertalabki soat 8da samolyotda Koreyaga keladilar. Shuning uchun hozir ularni kutib olish uchun ketyapman.

① 공항 ② 공장
③ 우체국 ④ 백화점

4. 제 방에는 침대하고 책상이 없습니다. 그래서 내일 ________에 가서 침대하고 책상을 사려고 합니다.
Mening xonamda karavot va yozuv stoli yo'q. Shuning uchun ertaga mebellar do'koniga borib, karavot va yozuv stoli sotib olmoqchiman.

① 서점 ② 음식점
③ 가구점 ④ 편의점

5. 어제 늦게까지 일을 해서 좀 ________. 오늘은 일찍 집에 가서 쉬고 싶습니다.
Kecha kechgacha ishlaganim uchun biroz charchadim. Bugun ertaroq uyga borib dam olmoqchiman.

① 기쁩니다 ② 신납니다
③ 행복합니다 ④ 피곤합니다

정답 1. ② 2. ② 3. ① 4. ③ 5. ④



# 시간 있을 때 주로 테니스를 치러 가요

Vaqtim bo'lganida odatda tennis o'ynagani boraman

**학습 안내**
Darsning maqsadi

- **Ta'lim maqsadi** Sevimli mashg'ulot haqida gaplashish
- **Grammatika** –(으)ㄹ 때, –(으)러 가다
- **Yangi so'z va ifodalar** Sevimli mashg'ulot, sport
- **Ma'lumot va madaniyat**
  Sevimli mashg'ulotlar bo'yicha qo'llab-quvvatlash dasturlari



## 대화 1 Suhbat 1





Quyida Suru va Tuanning suhbati berilgan. Ular sevimli mashg'ulotlari haqida suhbatlashmoqdalar. Avval suhbatni ikki marta eshiting, so'ng takrorlang.

투안 수루 씨는 취미가 뭐예요?
Suru, sizning sevimli mashg'ulotingiz nima?

수루 제 취미는 독서예요.
Mening sevimli mashg'ulotim - kitob o'qish.
투안 씨는 취미가 뭐예요?
Tuan, sizning sevimli mashg'ulotingiz nima?

투안 전 낚시를 좋아해요.
Men baliq ovlashni yaxshi ko'raman.
그래서 시간이 있을 때 낚시하러 자주 가요.
Shuning uchun bo'sh vaqtim bo'lganida tez-tez baliq oviga borib turaman.

취미 sevimli mashg'ulot
- 제 취미는 낚시예요.
  Mening sevimli mashg'ulotim - baliq ovlash.
- 카림 씨는 취미가 많아요.
  Karimning sevimli mashg'uloti ko'p.

시간이 있다 vaqt(i) bor
⇔ 시간이 없다 vaqt(i) yo'q
- 가: 월요일에 시간이 있어요?
  Dushanba kuni vaqtingiz bormi?
  나: 미안해요. 월요일에는 바빠서 시간이 없어요.
  Uzr. Dushanba kuni ishlarim ko'pligi sababli vaqtim bo'lmaydi.
- 언제 시간이 있어요?
  Qachon vaqtingiz bor?



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 수루 씨의 취미는 뭐예요? Suruning sevimli mashg'uloti nima?
2. 투안 씨는 시간이 있을 때 뭐 해요? Tuan, bo'sh vaqtida nima qiladi?

정답 1. 독서 2. 낚시

**Tip 빈도 부사** Takroriylikni bildiruvchi payt ravishlari

항상/언제나 har doim 주로/보통 odatda 자주 tez-tez 가끔 gohida, ba'zida




## 어휘 1 Yangi so'zlar 1 — 취미 Sevimli mashg'ulot



Endi mashg'ulotlar turlari bilan tanishamiz.

| | | | |
|---|---|---|---|
|  독서하다 kitob o'qimoq |  낚시하다 baliq ovlamoq |  여행하다 sayohat qilmoq |  등산하다 tog'ga chiqmoq |
|  사진을 찍다 rasmga olmoq |  외국어를 배우다 chet tillarini o'rganmoq |  콘서트를 보다 konsertni tomosha qilmoq |  운동 경기를 보다 sport o'yinlarini tomosha qilmoq |
|  음악을 듣다 musiqa(ni) eshitmoq |  기타를 치다 gitara(ni) chalmoq |  피아노를 치다 pianino chalmoq |  춤을 추다 raqsga tushmoq |

**'ㄷ' ning o'zgarishi**

Negizi 'ㄷ' bilan tugaydigan fe'llardan keyin unli kelsa 'ㄷ' undoshi 'ㄹ' undoshiga o'zgaradi.
Masalan, 듣(다) + 어요 = 들어요, 걷(다) + 을래요 = 걸을래요



Yuqori berilgan so'z birikmalariga qaramasdan topshiriqni bajaring.

1. 그림을 보고 알맞은 표현을 연결하세요. Rasmlarga qarang va ularga muvofiq ifodani tutashtiring.

① 　② 　③ 　④ 

㉠ 낚시하다　㉡ 독서하다　㉢ 등산하다　㉣ 여행하다





정답 ① ㉡ ② ㉠ ③ ㉣ ④ ㉢

## 문법 1 Grammatika 1 -(으)ㄹ 때




Bu qo‘shimcha fe’l yoki sifat negiziga qo‘shilib, ish-harakat yoki holatning sodir bo‘lgan vaqtini bildiradi.

| 자음 (undosh) → **-을 때** | 모음 (unli), 자음(undosh) ‘ㄹ’ → **-ㄹ 때** |
|---|---|
| 읽다 → **읽을 때** | 자다 → **잘 때**<br>놀다 → **놀 때** |

- 가: 운동을 매일 해요? Sport bilan har kuni shug‘ullanasizmi?
  나: 아니요, 시간이 **있을 때** 해요. Yo‘q, vaqtim bo‘lganida sport bilan shug‘ullanaman.
- 가: 그 사람을 언제 만났어요? U odam bilan qachon uchrashdingiz?
  나: 서울 **여행할 때** 만났어요. Seul sayohatiga borganimda uchrashdim.



‘-(으)ㄹ 때’ grammatikasini tushundingizmi? Unda <Namuna>da ko‘rsatilganidek dialoglarni to‘ldiring.

**2. 그림을 보고 〈보기〉처럼 ‘-(으)ㄹ 때’를 사용해서 대화를 완성하세요.**
Rasmlarga qarab <Namuna>da ko‘rsatilganidek ‘-(으)ㄹ 때’ gaplarni to‘ldiring.






가: <u>날씨가 좋을 때</u> 뭐 해요? Havo yaxshi bo‘lganida nima nima qilasiz?
나: 등산해요. Tog‘ga chiqaman.

1) 가: ______________________ 뭐 해요?
나: 집에서 책을 읽어요.

2) 
가: ______________________ 뭐 해요?
나: 노래를 불러요.

3) 
가: ______________________ 뭐 해요?
나: 음악을 들어요.

4) 
가: ______________________ 뭐 해요?
나: 많이 자요.

정답 1) 비가 올 때 2) 기분이 좋을 때 3) 화가 날 때 4) 피곤할 때



## 대화 2 Suhbat 2

Track 53



Minsu va Rihan shanba va yakshanba kunlari nima mashg'ul bo'lishlari haqida suhbatlashmoqdalar. Ular nima haqida gaplashyapti? Avval suhbatni ikki marta tinglang. So'ng dailogni rollarga bo'lib, takrorlang.

민수 리한 씨는 주말에 보통 뭐 해요?
Rihan,dam olish kunlari odatda nima qilasiz?

리한 전 운동을 좋아해서 주로 운동해요.
Men sportni yaxshi ko'rganligin sababli odatda sport bilan shug'ullanaman.

민수 무슨 운동을 가장 좋아해요?
Eng yaxshi ko'rgan sport turingiz qaysi

리한 축구를 가장 좋아해요.
Futbolni juda ham yaxshi ko'raman.

민수 그래요? 그러면 내일 저하고 같이 축구하러 갈래요?
Shunaqami? Unday bo'lsa, ertaga men bilan birga futbol o'ynashga borasizmi?

리한 좋아요. 같이 가요.
Yaxshi. Birga boraylik.
저도 축구를 하고 싶었어요.
Mening  ham futbol o'ynagim kelgan edi.

**N하고 같이 bilan birga**

Shaxs otlariga qo'shilib, biror harakatning bajarilishida shaxslarning birgaligini bildiradi.

- 오늘은 친구하고 같이 등산해요.
  Bugun do'stim bilan birga tog'ga chiqamiz.
- 어제 동생하고 같이 시장에 갔어요.
  Kecha ukam bilan birga bozorga bordim.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 리한은 주말에 보통 뭐 해요? Rihan dam olish kunlarida odatda nima qiladi?
2. 두 사람은 내일 뭘 할 거예요? Ular ertaga nima qiladilar?

정답 1. 운동해요. 2. 축구를 할 거예요.

**Tip 취미 활동 동호회** Qiziqishlar bo'yicha to'garaklar

같은 취미를 가진 사람들이 취미 활동을 같이 하는 모임입니다.
To'garak - qiziqishlar bo'yicha tuzilgan guruh.



축구 동호회
futbol to'garagi



등산 동호회
alpinizm to'garagi



사진 동호회
Fotohavaskorlar to'garagi



요리 동호회
Pazandalar to'garagi



## 어휘 2 Yangi so‘zlar 2   운동 Sport

Endi sportga bog‘liq so‘zlar bilan tanishamiz.


축구하다
futbol o‘ynamoq


농구하다
basketbol o‘ynamoq


야구하다
beysbol o‘ynamoq


수영하다
suzmoq


테니스를 치다
tenis o‘ynamoq


배드민턴을 치다
badminton o‘ynamoq


볼링을 치다
bouling o‘ynamoq


골프를 치다
Golf o‘ynamoq


스케이트를 타다
konkida uchmoq


스키를 타다
chang‘ida uchmoq


자전거를 타다
velosiped minmoq



Yuqorida o‘rgangan so‘zlarni yana bir bor qaytarib, topshiriqni bajaring.

1. 그림을 보고 알맞은 표현을 연결하세요. Rasmlarga qarang va ularga muvofiq so‘zlar bilan tutashtiring.




정답 1) ㉡ 2) ㉢ 3) ㉣ 4) ㉠

## 문법 2 Grammatika 2 -(으)러 가다/오다




Fe'l negiziga qo'shilib, harakatning bajarilish maqsadini bildiradi. '가다(bormoq), 오다 (kelmoq)'dan tashqari '나가다 (tashqariga chiqmoq), 나오다 (ichkaridan chiqmoq), 들어가다 (ichkariga kirib bormoq), 들어오다 (ichkariga kirib kelmoq), 올라가다 (yuqoriga chiqib bormoq), 올라오다 (yuqoriga chiqib kelmoq), 내려가다 (pastga tushib bormoq), 내려오다 (pastga tushib kelmoq), 다니다' (qatnamoq) kabi fe'llar bilan birga qo'llaniladi.

| 자음 (undosh) → **-으러 가다/오다** | 모음 (unli), 자음 (undosh) 'ㄹ' → **-러 가다/오다** |
|---|---|
| 찾다 → 찾**으러 가다/오다** | 쉬다 → 쉬**러 가다/오다**<br>놀다 → 놀**러 가다/오다** |

· 주말에 친구하고 같이 **운동하러 갈 거예요**.
  Dam olish kunlari do'stim bilan birga sport bilan shug'ullangani boraman.

· 가: 시간 있을 때 뭐 해요? Vaqtingiz bo'lganida nima bilan shug'ullanasiz?
  나: 주로 사진 **찍으러 가요**. Odatda rasm olgani boraman.



'-(으)러 가다/오다' grammatikasini tushundingizmi? Unda <Namuna>da ko'rsatilganidek dialoglarni to'ldiring.

2. 그림을 보고 〈보기〉처럼 '-(으)러 가다'를 사용해서 대화를 완성하세요.

Rasmlarga qarab, <Namuna>ga tayangan holda '-(으)러 가다' qo'shimchasini qo'llab, berilgan savollarga javob bering.






가: 시간이 있을 때 뭐 해요? Vaqtingiz bo'lganida nima qilasiz?
나: 축구하러 가요. Futbol o'ynagani boraman.

1) 가: 시간이 있을 때 뭐 해요?
   나: ______________________.



2) 가: 시간이 있을 때 뭐 해요?
   나: ______________________.



3) 가: 시간이 있을 때 뭐 해요?
   나: ______________________.

4) 가: 시간이 있을 때 뭐 해요?
   나: ______________________.

정답 1) 농구하러 가요 2) 테니스를 치러 가요 3) 골프를 치러 가요 4) 자전거를 타러 가요





## 활동 Amaliy mashg'ulot

〈보기〉처럼 친구들의 취미를 조사해 보세요.
<Namuna>dan foydalangan holda do'stlaringizni sevimli mashg'ulotlari haqida bilib oling.



보기

가: 리한 씨는 취미가 뭐예요? Rihan, sizning sevimli mashg'ulotingiz nima?
나: 제 취미는 요리예요. Mening sevimli mashg'ulotim - ovqat tayyorlash.
가: 언제 요리해요? Qachon ovqat pishirasiz?
나: 시간이 있을 때 가끔 요리해요.
Vaqtim bo'lganida ba'zida ovqat pishirish.

| | 이름 Ismi sharifi | 취미 sevimli mashg'ulot | 언제 Qachon |
|---|---|---|---|
| 보기 | 리한 | 요리<br>Ovqat tayyorlash | 시간 있을 때 가끔<br>Vaqtim bo'lganida ba'zida |
| 1) | 투안 | 등산<br>tog'ga | 기분이 안 좋을 때<br>Kayfiyatim yomon bo'lganida |
| 2) | | | |
| 3) | | | |
| 4) | | | |
| 5) | | | |

### 유용한 표현 Foydali iboralar

내일 뵙겠습니다. Ertaga ko'rishguncha.

가: 지금 퇴근하세요? 조심해서 가요. Hozir ishdan uyga qaytasizmi? Ehtiyot bo'lib keting.
나: 네, 반장님. **내일 뵙겠습니다.** Xo'p, xo'jayin. **Ertaga ko'rishguncha.**



## 정보 Ma'lumot

# 취미 활동 프로그램

Sevimli mashg'ulotlar bo'yicha qo'llab-quvvatlash dasturlari

각 지역의 복지관, 외국인근로자센터, 외국인력지원센터, 다문화지원센터 등에서는 외국인들의 즐거운 한국생활을 위해 다양한 교육 프로그램을 지원하고 있습니다. 한국어교육, 컴퓨터, 태권도 프로그램을 통하여 취미 활동을 즐길 수 있습니다.

Har bir xududga qarashli Ijtimoiy ta'minot markazlarida, xorijiy ishchilar markazlarida, xorijiy ishchilarni qo'llab-quvvatlash markazlarida, multimadaniyatli oilalarni qo'llab-quvvatlash kabi markazlarda xorijiy fuqarolarning Koreyadagi hayotlari maroqli o'tishiga yordam berish maqsadida turli xil ta'lim dasturlari tuzilgan. Masalan, koreys tilini o'rganish, kompyuter savodxonligi, taekvondo bo'yicha tuzilgan dasturlari yordamida sevimli mashg'ulotlaringiz bilan shug'ullanib, bahramand bo'lishingiz mumkin.




한국어 수업
Koreys tili darsi



컴퓨터 수업
Kompyuter saboqlari




태권도 수업
Taekvondo mashg'ulotlari



요리 수업
Pazandalik kurslari saboqlari



## EPS-TOPIK 듣기 EPS-TOPIK Eshitish



1-2-topshiriqlarda rasmlarga qarab, shu rasmlarga muvofiq so'zni topishingiz kerak. Diqqat bilan tinglab, to'g'ri javobni belgilang



[1~2] 다음 그림을 보고 알맞은 것을 고르십시오.
Qo'yida rasmlarga qarab, to'g'ri javobni tanlang.

Track 54

1. ① ② ③ ④

2. ① ② ③ ④



Quyida berilgan savollarga to'g'ri javobni belgilang. Savolni tinglashdan oldin javob variantlari bilan tanishib chiqing.

[3~5] 질문을 듣고 알맞은 대답을 고르십시오.
Savollarni tinglab, to'g'ri javobni tanlang.

3. ① 독서예요. ② 독서할래요.
③ 독서 안 해요. ④ 독서하고 싶어요.

4. ① 낚시하러 가요. ② 제 취미는 낚시예요.
③ 친구하고 같이 해요. ④ 시간이 있을 때 해요.

5. ① 일요일에 해요. ② 테니스 치러 가요.
③ 내일이 주말이에요. ④ 음악을 들을 때 기분이 좋아요.

## 듣기 대본 Eshitish matni

1. ① 여: 독서 O'qish ② 여: 낚시 Baliq ovi
   ③ 여: 여행 Sayohat ④ 여: 등산 alpinizm
2. ① 남: 축구 Futbol ② 남: 농구 Basketbol
   ③ 남: 야구 Beysbol ④ 남: 수영 Suzish
3. 여: 취미가 뭐예요? Sevimli mashg'ulotingiz nima?
4. 남: 주로 언제 낚시를 해요? Odatda qachon baliq ovlaysiz?
5. 여: 주말에 보통 뭐 해요? Dam olish kunlari odatda nima qilasiz?

정답 1. ② 2. ③ 3. ① 4. ④ 5. ②



## 확장 연습 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar 

1. 이 사람은 무엇을 하고 있습니까? Bu odam nima qilyapti?



① ② ③ ④

2. 대화를 듣고 질문에 알맞은 것을 고르십시오.
   Suhbatni tinglab, to'g'ri javobni tanlang.

   남자는 이번 주말에 무엇을 하겠습니까? Yigit shu hafta dam olish kunida nima qilmoqchi?

   ① 자전거를 배울 겁니다. ② 야간 근무를 하러 간다.
   ③ 여자와 공원에서 산책을 할 겁니다. ④ 여자에게 자전거 타는 법을 가르쳐 줄 겁니다.

## 확장 연습 듣기 대본 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar matni

1. ① 기타를 치고 있습니다. Gitara chalyapman.
   ② 피아노를 치고 있습니다. Pianino chalyapman.
   ③ 기타를 고치고 있습니다. Gitarani sozlayapman.
   ④ 피아노를 고치고 있습니다. Pianinoni sozlayapman.
2. 여: 리한 씨, 요즘도 바빠요? Rihan, shu kunlarda bandmisiz?
   남: 어제까지 야간근무가 있어서 좀 바빴어요. 오늘부터 다음 주말까지는 별로 바쁘지 않아요.
   Kechagi kungacha kechki smena tufayli bandroq edim. Bugundan boshlab hafta oxirigacha uncha band emasman.
   여: 그래요? 제가 자전거를 배워 보려고 하는데 혹시 좀 가르쳐 줄 수 있어요?
   Rostdanmi? Men velosiped minishni o'rganmoqchiman. Menga o'rgata olasizmi?
   남: 그럼요. 주말에 같이 공원에 가요. 제가 가르쳐 드릴게요.
   Albatta. Dam olish kunlari birga istirohat bog'iga boraylik. Men o'rgatib qo'yaman.

정답 1. ① 2. ④



# EPS-TOPIK 읽기 EPS-TOPIK O‘qish



1-2-topshiriqda rasmlarga qarab, ularga muvofiq gaplarni belgilang.

[1~2] 다음 그림을 보고 맞는 문장을 고르십시오. Rasmlarga qarab, to‘g‘ri javobni tanlang.

1. 

① 피아노를 쳐요. ② 음악을 들어요.
③ 사진을 찍어요. ④ 외국어를 배워요.

2. 

① 축구해요. ② 수영해요.
③ 테니스를 쳐요. ④ 자전거를 타요.



Navbatdagi topshiriqda gap yoki dialogni o‘qib, bo‘sh joylarga to‘g‘ri javobni qo‘ying. Olgan bilimlaringizga tayanib, topshiriqni bajaring.

[3~5] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo‘sh joylarga to‘g‘ri keladigan javobni tanlang.

3. 제 취미는 낚시예요. 저는 낚시가 정말 ______________. 그래서 시간이 있을 때 항상 낚시를 하러 가요.
Mening sevimli mashg‘ulotim - baliq ovlash. Men baliq ovlashni juda yaxshi ko‘raman. Shuning uchun vaqtim bo‘lganida baliq oviga boraman.

① 슬퍼요 ② 좋아요 ③ 맛있어요 ④ 재미없어요

4. 가: ____________________?
나: 전 주로 자전거를 타러 가요. Odatda velosiped mingani boraman.

① 왜 자전거를 타요 ② 주말에 보통 뭐 해요
③ 누구하고 자전거를 타요 ④ 이번 주말에 시간 있어요

5. 가: 무슨 ______________을 좋아해요? Sizga qaysi sport turini yaxshi ko‘rasiz?
나: 전 축구를 좋아해요. Futbolni yaxshi ko‘raman.

① 음식 ② 계절 ③ 요일 ④ 운동

정답 1. ③ 2. ④ 3. ② 4. ② 5. ④



## 확장 연습 O‘qish bo‘yicha kengaytirilgan mashqlar

1. 다음 그림을 보고 맞는 단어를 고르십시오.
   Rasmlarga qarab, to‘g‘ri javobni tanlang.



① 수영 ② 등산
③ 스키 ④ 볼링

[2~3] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo‘sh joylarga to‘g‘ri keladigan javobni tanlang.

2. 요즘 토요일마다 문화센터에서 기타를 배우고 있습니다. 기타를 ________ 게 어렵지만 재미있습니다.
   Shu kunlarda har shanba kuni madaniyat markazida gitara chalishni o‘rganyapman. Gitara chalish qiyin bo‘lsa-da, qiziq.

① 보는 ② 타는 ③ 찍는 ④ 치는

3. 여권을 만들려면 사진이 필요합니다. 지난 주말에 여권 사진을 ________ 시내에 있는 사진관에 다녀왔습니다.
   Pasport olish uchun rasm kerak bo‘ladi. O‘tgan dam olish kunlarida pasportga rasmga tushgani shahar markazidagi suratxonaga borib keldim.

① 찍으러 ② 시키러 ③ 부르러 ④ 만나러

정답 1. ③ 2. ④ 3. ①



## 발음 Talaffuz




### O‘qituvchining talaffuzini diqqat bilan tinglang va takrorlang.

Koreys tilida faqat bitta sirg‘aluvchi ‘ㄹ’ undoshi mavjud. ‘ㄹ’ undoshi unlilar orasida kelsa, ‘r’ deb talaffuz qilinadi va bo‘g‘in oxirida esa ‘l’ deb talaffuz qilinadi.

(1) 다리, 우리, 노래, 소리
(2) 달, 말, 쌀, 솔, 하늘



# 휴가 때 제주도에 다녀올 거예요

Ta'tilda Jeju oroliga borib kelaman

**학습 안내**
Darsning maqsadi

- **Ta'lim maqsadi** Boshdan kechirgan tajribalar haqida o'rtoqlashish va sayohat rejasini tuzish
- **Grammatika** -아/어 보다, -(으)ㄹ 거예요
- **Yangi so'z va ifodalar** Sayohat joylari, sayohatga tayyorgarlik
- **Ma'lumot va madaniyat** Koreyadagi sayyohlik joylar



## 대화 1 Suhbat 1






Quyida Rihan va Tuanning suhbati berilgan. Ular sayohat tajribasi haqida suhbatlashmoqdalar. Avval suhbatni ikki marta tinglab, so'ng.

투안 리한 씨는 제주도에 가 봤어요?
Rihan, siz Jeju oroliga borib ko'rganmisiz?

리한 네, 가 봤어요.
Ha, borib ko'rganman.

투안 제주도가 어땠어요? 좋았어요?
Jeju oroli qanaqa ekan? Sizga yoqdimi?

리한 네, 정말 좋았어요.
Ha, judayam yoqdi.
특히 바다가 너무 아름다웠어요.
Ayniqsa dengizi juda ham chiroyli ekan.

투안 그래요? 저도 제주도에 가 보고 싶어요.
Rostdanmi? Mening ham Jeju oroliga borgim kelyapti.

**특히 ayniqsa**
Shaxs yoki narsani alohida qayd etish uchun ishlatiladi.

- 저는 운동을 좋아해요. 특히 축구를 좋아해요.
  Men sportni yaxshi ko'raman. Ayniqsa futbolni yaxshi ko'raman.
- 한국 음식은 아주 맛있어요. 특히 비빔밥이 맛있어요.
  Koreys taomlari juda mazali. Ayniqsa bibimpap mazali.

**어땠어요? qanday ekan?**
Suhbatdoshi allaqachon boshidan o'tkazgan hodisa haqida suhbatdoshining fikrini bilmoqchi bo'lganda ishlatiladi.

- 가: 어제 구경한 집은 어땠어요?
  Kecha ko'rgan uyingiz qanday ekan?
  나: 깨끗하고 좋았어요. 그런데 월세가 좀 비쌌어요.
  Toza va shinam ekan. Lekin ijara haqi biroz qimmat ekan.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 리한 씨는 어디에 가 봤어요? Rihan qayerga borgan?
2. 제주도가 어때요? Jeju oroli qanday ekan?

정답 1. 제주도 2. 바다가 아름다워요.





## 어휘 1 Yangi so'zlar 1 — 여행지 Sayohat joylari



Bu yerda sayohat joylariga oid so'zlar berilgan. Ular bilan tanishamiz.


산
tog'


동굴
g'or


폭포
sharshara


호수
ko'l


강
daryo


바다
dengiz


섬
orol


온천
issiq buloq


유적지
tarixiy joy


민속촌
milliy qishloq


놀이공원
istirohat bog'i


드라마 촬영지
serial olingan joy


아름답다
chiroyli


유명하다
mashhur, taniqli


경치가 좋다
chiroyli manzara


사람들이 친절하다
odamlar samimiy



Yuqoridagi so'zlarga qaramasdan, topshiriqni bajarib ko'ring.

1. 그림에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 넣으세요.
Rasmlarga <Namuna>dan muvofiq ifodalarni tanlab qo'ying.


1)


2)


3)


4)




정답 1) 사람들이 친절하다 2) 아름답다 3) 유명하다 4) 경치가 좋다

## 문법 1 Grammatika 1 -아/어 보다




Fe'l negiziga qo'shilib, urinish, sinash yoki tajribadan o'tkazish ma'nolarini beradi. Biror-bir harakatni bajarishga uringanda '-아/어 봐요' yoki '-아/어 보세요' qo'llanilib, tajriba haqida gapirganda '-아/어 봤다' shakli ishlatiladi. '보다' (ko'rmoq) fe'liga qo'shilmaydi.

| ㅏ, ㅗ → **-아 보다** | ㅓ, ㅜ, ㅣ va hokazo → **-어 보다** | 하다 → **해 보다** |
|---|---|---|
| 가다 → **가 보다**<br>앉다 → 앉**아 보다** | 먹다 → 먹**어 보다**<br>읽다 → 읽**어 보다** | 공부하다 → 공부**해 보다**<br>운동하다 → 운동**해 보다** |

- 이 옷을 **입어 보세요**. Bu kiyimni kiyib ko'ring.
- 가: 제주도에 **가 봤어요**? Jeju oroliga borib ko'rganmisiz?
  나: 네, **가 봤어요**. 카림 씨도 한번 **가 보세요**. Ha, borib ko'rganman.Karim, siz ham borib ko'ring.
- 한국에 있을 때 여행을 많이 **해 보고 싶어요**. Koreyadaligimda ko'p sayohat qilib ko'rishni xohlayman.



'-아/어 보다' grammatikasini tushundingizmi? Unda <Namuna>da ko'rsatilganidek gaplarni to'ldiring.

**2. 그림을 보고 〈보기〉처럼 '-아/어 보다'를 사용해서 문장을 완성하세요.**

Rasmlarga qarab, <Namuna>da ko'rsatilganidek '-아/어 보다' grammatikasidan foydalangan holda gaplarni to'ldiring.

보기



제주도에 가 봤어요. Jeju oroliga borib ko'rganman.

1)  바다에서 ________________.

2)  불고기를 ________________.

3)  한복을 ________________.

4) 김치를 ________________.

정답 1) 수영해 봤어요 2) 먹어 봤어요 3) 입어 봤어요 4) 담가 봤어요

### 유용한 표현 Foydali iboralar

**제가 낼게요.** Men to'layman.

가: 많이 드세요. **제가 낼게요.** Ovqatdan ko'p oling. **Men to'layman.**
나: 감사합니다. Rahmat.



## 대화 2 Suhbat 2




Tuan va Suru o'zlarining dam olish kunidagi rejalari haqida suhbatlashmoqdalar. Ularning rejalari qanday ekan? Avval suhbatni ikki marta tinglang. So'ng dialogni rollarga bo'lib ijro eting.

수루 씨, 이번 휴가 때 뭐 할 거예요?
Suru, bu ta'tilda nima qilmoqchisiz?

친구하고 설악산에 갈 거예요.
Do'stim bilan Soraksan tog'iga bormoqchiman.

투안 씨는 뭐 할 거예요?
O'zingiz nima qilmoqchisiz, Tuan?

저는 제주도에 다녀올 거예요.
Men Jeju oroliga borib kelmoqchiman.

비행기 표는 샀어요?
Samolyotga chipta sotib oldingizmi?

네, 숙소도 벌써 다 예약했어요.
Ha. Mehmonxonaga ham oldindan buyurtma berib qo'ydim.

**이번 (지난 / 다음)**
bu (o'tgan/keyingi)

Tez orada ro'y beradigan vaqtga '이번', o'tib ketgan vaqtga '지난', kelajakda bo'ladigan vaqtga '다음' ishlatiladi.

- 이번 주말에 테니스를 치러 가요.
  Bu hafta dam olish kunida tennis o'ynashga boraman.
- 지난해에 한국에 왔어요.
  O'tgan yili Koreyaga keldim.
- 다음 휴가에는 제주도에 갈 거예요.
  Keyingi ta'tilda Jeju oroliga bormoqchiman.

**때 paytda, -da**

Gapda otga qo'shilib, biron hodisaning ro'y bergan paytini ifodalashda ishlatiladi.

- 오늘 점심 때 뭐 먹었어요?
  Bugun tushlikda nima yedingiz?
- 방학 때 고향에 갈 거예요.
  Ta'til paytida vatanimga boraman.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 수루는 이번 휴가 때 뭐 할 거예요? Suru bu ta'tilda nima qilmoqchi?
2. 투안은 휴가 때 어디에 갈 거예요? Tuan ta'tilda qayerga bormoqchi?

정답 1. 설악산에 갈 거예요. 2. 제주도

**Tip 숙소** Yotoq joylari



호텔
Mehmonxona



콘도
Xonadon tuzilishidagi kichik mehmonxona




여관
Yotoqxona




민박
B&B mehmonxona (yotoq joyi va nonushta bilan ta'minlaydigan kichik turdagi mehmonxona)



펜션
Pansionat



유스호스텔
Yoshlar yotoqxonasi



## 어휘 2 Yangi so'zlar 2 여행 준비와 활동 Sayohatga tayyorgarlik

Endi sayohatga tayyorgarlikka oid so'z va iboralar bilan tanishamiz.




여행을 계획하다
sayohatni rejalashtirmoq



여행을 준비하다
sayohatga tayyorgarlik ko'rmoq




표를 사다
chiptani sotib olmoq




숙소를 예약하다
tunab qoladigan joyga buyurtma bermoq



짐을 싸다
yukni joylashtirmoq




출발하다
jo'nab ketmoq




도착하다
yetib kelmoq



짐을 풀다
yukni ochmoq



묵다
joylashmoq



박물관을 관람하다
muzeyni tomosha qilmoq




축제를 구경하다
festivalni tomosha qilmoq




기념품을 사다
esdalik sovg'asini sotib olmoq



Yuqorida o'rgangan so'zlaringizni yana bir bor qaytarib, topshiriqni bajaring.

1. 그림에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 넣으세요.
Rasmga to'g'ri keladigan iborani <Namuna>dan tanlab qo'ying.




1) ______ 2) ______ 3) ______ 4) ______

보기 표를 사다 짐을 싸다 기념품을 사다 박물관을 관람하다

정답 1) 기념품을 사다 2) 박물관을 관람하다 3) 표를 사다 4) 짐을 싸다

## 문법 2 Grammatika 2 -(으)ㄹ 거예요

G17-2

Fe'lga qo'shilib, kelajakdagi rejalarni bildiradi.

| 자음 (undosh) → **-을 거예요** | 모음 (unli), 자음 (undosh) 'ㄹ' → **-ㄹ 거예요** |
|---|---|
| 읽다 → 읽을 **거예요** | 자다 → **잘 거예요**<br>알다 → **알 거예요** |

· 가: 오늘 저녁을 어디에서 **먹을 거예요?** Bugun qayerda tushlik qilasiz?
  나: 집에서 **먹을 거예요.** Uyda ovqatlanaman.
· 가: 이번 연휴에 뭐 **할 거예요**? Bu dam olish kunlari nima qilasiz?
  나: 친구를 만나러 부산에 **갈 거예요.** Do'stlarim bilan uchrashgani Pusanga boraman.



'-(으)ㄹ 거예요' grammatikasini tushundingizmi? Unda <Namuna>da ko'rsatilganidek dialoglarni to'ldiring.

2. 그림을 보고 〈보기〉처럼 '-(으)ㄹ 거예요'를 사용해서 대화를 완성하세요.
Rasmlarga qarab, <Namuna>da ko'rsatilganidek '-(으)ㄹ 거예요' grammatikasidan foydalangan holda dialoglarni to'ldiring.

보기



가: 내일 뭐 할 거예요? Ertaga nima qilasiz?
나: 집에서 쉴 거예요. Uyda dam olaman.

1) 

가: 내일 뭐 할 거예요?
나: 친구를 ____________________.

2) 


가: 주말에 뭐 할 거예요?
나: 부산에 ____________________.

3) 

가: 휴가 때 뭐 할 거예요?
나: 친구하고 같이 ______________.

4) 

가: 휴가 때 뭐 할 거예요?
나: 제주도에 ____________________.

정답 1) 만날 거예요 2) 갈 거예요 3) 여행 갈 거예요 4) 갈 거예요



### 유용한 표현 Foydali iboralar

속이 시원해요. O'zimni yengil his qilyapman.

가: 투이 씨, 이삿짐은 다 정리했어요? Tui, ko'chiriladigan hamma yuklaringizni tartibga keltirdingizmi?
나: 네, 다 끝냈어요. 이제 **속이 시원해요.** Ha, hammasini tugatdim. Endi **o'zimni yengil his qilyapman.**



## 활동 Amaliy mashg‘ulot

〈보기〉처럼 친구와 이야기해 보세요.

Do‘stingiz bilan <Namunada>gi kabi sayohatlaringiz haqida suhbat quring.



가: 리한 씨는 어디에 가 봤어요? Rihan, Koreyada qayerlarni borib ko‘rgansiz?

나: 제주도에 가 봤어요. Jeju orolini borib ko‘rganman.

가: 어땠어요? Sayohatingiz qanday o‘tdi?

나: 경치가 정말 아름다웠어요. Manzara juda chiroyli edi.

| | 이름 | 어디에 가 봤어요? | 어땠어요? |
|---|---|---|---|
| 보기 | 리한 | 제주도<br>Jeju oroli | 경치가 정말 아름다웠어요<br>Manzara juda chiroyli edi |
| 1) | 투안 | 부산<br>Pusan | 맛있는 음식이 많았어요<br>Mazali taomlar ko‘p edi |
| 2) | | | |
| 3) | | | |
| 4) | | | |
| 5) | | | |



## 정보 Ma’lumot

# 한국의 관광지

Koreyadagi sayyohlik joylar



강원도
Kangvondo



속초
Sokcho



강릉
Kangning



춘천
Chunchon




서울 시티투어
Seul shahri bo‘ylab sayohat



63빌딩
63 qavatli bino



한강 유람선
Hangang daryosidagi sayohat kemasi



경복궁
Kyongbokkung saroyi



경주
Kyongju



불국사
Pulkugsa ibodatxonasi




서해안
G‘arbiy sohil



대천 해수욕장
Dechon dengiz bo‘yi



부산
Pusan



해운대
Heunde dengiz sohili



제주도
Jeju oroli



한라산
Hallasan tog‘i

### 알아 두세요! 외국인력지원센터의 단체 여행

Foydali ma’lumot! Koreyadagi chet ellik ishchilarni qo‘llab-quvvatlash markazi tomonidan taqdim etilgan guruh sayohati

가까운 외국인지원센터나 외국인상담소의 여행 정보를 이용하면 저렴하고 재미있는 단체 여행 정보를 얻을 수 있습니다.

Koreyadagi Chet ellik Ishchilarni Qo‘llab-quvvatlash Markazi va chet ellik ishchilari uchun maslahat marklazlari sizning guruh bo‘lib sayohat qilishingiz uchun arzon va qiziqarli ma’lumotlarni taqdim etadi.



1-2-topshiriqlarni diqqat bilan tinglang. Berilgan rasmlarga qarab, to‘g‘ri javobni belgilang.



[1~2] 다음 그림을 보고 알맞은 것을 고르십시오.
Rasmga qarab, to‘g‘ri javobni tanlang.

Track 57

1. ① ② ③ ④

2. ① ② ③ ④



Quyidagi savolga to‘g‘ri javobni tanlang. Javobni eshitishdan oldin bir bor javoblarni ko‘zdan kechiring.

[3~5] 질문을 듣고 알맞은 대답을 고르십시오.
Savollarni tinglab, to‘g‘ri javobni tanlang.

3. ① 네, 안 봤어요. ② 네, 가 봤어요.
③ 아니요, 보고 싶어요. ④ 아니요, 작년에 갔어요.

4. ① 작년에 갔어요. ② 많이 바빴어요.
③ 정말 아름다웠어요. ④ 친구하고 같이 갔어요.

5. ① 내일 할 거예요. ② 동생이 다녀올 거예요.
③ 제주도에 다녀올 거예요. ④ 시간이 있을 때 할 거예요.

## 듣기 대본 Eshitish matni

1. ① 남: 산 tog‘ ② 남: 동굴 g‘or
   ③ 남: 바다 dengiz ④ 남: 민속촌 milliy qishloq
2. ① 여: 독서 kitob o‘qish ② 여: 여행 sayohat
   ③ 여: 요리 ovqat tayyorlash ④ 여: 낚시 baliq ovlash
3. 남: 제주도에 가 봤어요? Jeju oroliga borganmisiz?
4. 여: 설악산이 어땠어요? Soraksan tog‘i qanday ekan?
5. 남: 휴가 때 뭐 할 거예요? Ta'tilda nima qilmoqchisiz?

정답 1. ③ 2. ② 3. ② 4. ③ 5. ③



## 확장 연습 Eshitish bo‘yicha kengaytirilgan mashqlar



L-17

1. 여기는 어디입니까? Bu yer qayer?



① ② ③ ④

2. 잘 듣고 들은 내용과 관계있는 그림을 고르십시오.
Diqqat bilan tinglab, muvofiq tasvirni tanlang.

①

8월

②




③




④

8월

## 확장 연습 듣기 대본 Eshitish bo‘yicha kengaytirilgan mashqlar matni

1. ① 해수욕장입니다. Bu dengiz sohili. ② 국제공항입니다. Bu xalqaro aeroport.
   ③ 놀이공원입니다. Bu istirohat bog‘i ④ 버스 터미널입니다. Bu avtovokzal.
2. 여: 제주도에 몇 박 며칠로 여행 가요? Jeju oroliga sayohatga necha kecha-yu necha kunduzga borasiz?
   남: 2박 3일로 가려고요. Ikki kecha-yu uch kunduzga bormoqchiman.

정답 1. ③ 2. ②



# EPS-TOPIK 읽기 EPS-TOPIK O‘qish



1-2-topshiriqlarda berilgan rasmlarga muvofiq javobni belgilang.

[1~2] 다음 그림을 보고 맞는 문장을 고르십시오. Rasmlarga qarab, to‘g‘ri gapni tanlang.

1. 

① 약속이 있어요. ② 기분이 좋아요.
③ 경치가 좋아요. ④ 시간이 있어요.

2. 

① 짐을 싸요. ② 짐이 같아요.
③ 짐이 없어요. ④ 짐을 안 봐요.



Navbatdagi topshiriqda berilgan matnlar va dialogni o‘qib, bo‘sh joylarga to‘g‘ri javobni qo‘yishingiz kerak. Olgan bilimlaringizga tayangan holda topshiriqni bajaring.

[3~5] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오. Bo‘sh joylarga to‘g‘ri javobni tanlang.

3. 저는 설악산에 안 가 봤어요. 설악산에 너무 가고 싶어요. 그래서 이번 휴가 때 ______________.

Men Sorak tog‘iga borib ko‘rmaganman. Sorak tog‘iga juda ham borgim kelyapti. Shuning uchun bu mehnat ta'tili chog‘ida Sorak tog‘iga bormoqchiman.

① 집에서 쉴 거예요 ② 바다를 볼 거예요
③ 친구를 만날 거예요 ④ 설악산에 갈 거예요

4. 가: 이번 주말에 ____________ 할 거예요? Bu hafta oxirida nima qilasiz?
나: 부산에 갈 거예요. Busanga boraman.

① 왜 ② 뭐 ③ 누가 ④ 언제

5. 저는 이번 휴가 때 제주도에 갈 거예요. 그래서 어제 비행기 표를 ______________. 오늘 숙소도 예약했어요.

Men bu mehnat ta'tili chog‘ida Jeju oroliga boraman. Shuning uchun kecha samolyotga chiptani sotib oldim. Bugun turar joy uchun ham buyurtma berib qo‘ydim.

① 샀어요 ② 풀었어요 ③ 출발했어요 ④ 참여했어요

정답 1. ③ 2. ① 3. ④ 4. ② 5. ①



## 확장 연습 O‘qish bo‘yicha kengaytirilgan mashqlar

[1~3] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo‘sh joylarga to‘g‘ri javobni tanlang.

1.

가: 지금 밖의 날씨가 어때요? Hozir tashqarida ob –havo qanday?
나: 바람이 ______________? Shamol esyapti.

① 가요 ② 와요
③ 불어요 ④ 나와요

2.

버스나 지하철에는 노약자석이 있습니다. 이곳은 연세가 많은 분이나 장애인, 임산부 등을 위한 ___________입니다.

Avtobus yoki metroda yoshi kattalar, nogironlar ba homilador ayollarga mo‘ljallangan o‘rindiqlar bor. Bu joylar yoshi kattalar, nogironlar, homilador ayollar uchun joylardir.

① 입구 ② 자리
③ 지역 ④ 위치

3.

저와 친구는 생활 습관이 ____________. 저는 아침 일찍 일어나고 일찍 잡니다. 친구는 밤늦게까지 공부하고 아침에 늦게 일어납니다.

Men bilan do‘stimning hayot tarzimiz har xil. Men ertalab erta turib, erta uxlayman. Do‘stim esa tungacha dars qilib, ertalab kech uyg‘onadi.

① 다릅니다 ② 비슷합니다
③ 게으릅니다 ④ 부지런합니다

정답 1. ③ 2. ② 3. ①



## 발음 Talaffuz




### O‘qituvchining talaffuzini diqqat bilan tinglang va takrorlang.

Ingliz tilida faqat bitta sirg‘aluvchi ‘s’undoshi mavjud. Biroq koreys tilida oddiy tovush (ㅅ [s]) va qattiq tovush (ㅆ [s’])ga ajratiladi.

(1) 싸, 사 : 싸다, 사다 : 쌀, 살
(2) 딸기를 사요.
(3) 유리가 싸요.




# 버스나 지하철을 타고 가요

Avtobus yoki metroda boraman

**학습 안내**
Darsning maqsadi

- **Ta’lim maqsadi** Transport vositalari va yo‘lga ketadigan vaqt haqida suhbatlashish
- **Grammatika** (이)나, 에서 까지
- **Yangi so‘z va ifodalar** Transport va harakatlanish
- **Ma’lumot va madaniyat** Jamoat transportidan foydalanish



## 대화 1 Suhbat 1






Quyida Tuan va Minsuning suhbati berilgan. Ular Seul hokimiyatiga qanday borish mumkinligi haqida suhbatlashmoqda. Avval suhbatni ikki marta tinglab, so‘ng takrorlab, mashq qiling.

투안 **시청에 어떻게 가요?**
Shahar hokimiyatiga qanday boriladi?

민수 **버스나 지하철을 타고 가세요.**
Avtobusda yoki metroda.

투안 **뭐가 더 빨라요?**
Qaysi biri tezroq boradi?

민수 **지금은 버스가 좀 더 빠를 거예요.**
Hozir avtobus tezroq boradi.

투안 **몇 번 버스를 타고 가요?**
Nechanchi avtobusga chiqib, boriladi?

민수 **1번이나 2번 버스를 타고 가세요.**
1-2- avtobusga chiqib, boring.

> 더 yanayam
> Ma’lum miqdordan ko‘proq bo‘lganda ishlatiladi.
>
> · 한국어를 더 잘하면 좋겠어요.
> Koreys tilini yanayam yaxshi bilsam yaxshi bo‘lardi.
>
> · 가: 오늘 날씨가 추워요? 어제 날씨가 추워요?
> Bugungi havo sovuqmi? Kechagi havo sovuqmi?
>
> 나: 오늘 날씨가 더 추워요.
> Bugun havo yanayam sovuqroq.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 투안 씨는 어디에 가려고 해요? Tuan qayerga bormoqchi?
2. 투안 씨는 무엇을 타고 갈 거예요? Tuan qaysi transportga chiqib, boradi?

정답 1. 시청 2. 버스



##  어휘 1 Yangi so‘zlar 1 교통 Transport



Endi transportga oid so‘zlar bilan tanishamiz.

| | | | |
|---|---|---|---|
| <br>마을버스<br>qishloq avtobusi | <br>시내버스<br>shahar avtobusi | <br>시외/고속버스<br>tezyurar avtobus | <br>택시<br>taksi |
| <br>기차<br>poyezd | <br>KTX(고속열차)<br>tezyurar poyezd | <br>지하철<br>metro | <br>비행기<br>samolyot |
| <br>배<br>qayiq, kema | <br>버스 정류장<br>avtobus bekati | <br>버스터미널<br>avtovokzal | <br>택시 승강장<br>taksi turar maydonchasi |
| <br>기차역<br>temir yo‘l vokzali | <br>지하철역<br>metro bekati | <br>공항<br>aeroport | <br>여객터미널(선착장)<br>port |



Yuqoridagi so‘zlarga qaramasdan vazifani bajarib ko‘ring.

1. 사진에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 넣으세요.
Rasmlarga muvofiq ifodalarni <Namuna>dan tanlab, qo‘ying.

|  |  |  |  |
|---|---|---|---|
| 1) | 2) | 3) | 4) |


보기
배
버스
비행기
기차

정답 1) 버스 2) 기차 3) 배 4) 비행기

## 문법 1 Grammatika 1 (이)나




Otga qo'shilib, birinchi yoki ikkinchi otning ichidan birortasini tanlash mumkin ekanligini bildiradi.

| 자음 (undosh) → **이나** | 모음 (unli) → **나** |
|---|---|
| 수박 → 수박**이나** | 딸기 → 딸기**나** |

- 시원한 **음료수나** 물을 마시고 싶어요. Salqin ichimlik yoki suv ichgim kelyapti.
- 우리 **토요일이나** 일요일에 만나요. Shanba yoki yakshanba kuni uchrashaylik.



'(이)나' grammatikasini tushundingizmi? Unda <Namuna>da ko'rsatilganidek dialoglarni to'ldiring.

**2. 그림을 보고 〈보기〉처럼 대화를 완성하세요.**
Rasmlarga qarab, <Namuna>da ko'rsatilganidek dialoglarni to'ldiring.






가: 집에 어떻게 가요? Uyga qanday qilib borasiz?
나: 버스나 택시를 타고 가요. Avtobus yoki taksiga o'tirib boraman.

1) 가: 회사에 어떻게 가요?
나: ____________________ 타고 가요.

2) 가: 제주도에 어떻게 가요?
나: ____________________ 타고 가요.

3) 가: 아침에 보통 뭘 먹어요?
나: ____________________ 먹어요.

4) 가: 주말에 보통 뭐 해요?
나: ____________________ 해요.

정답 1) 버스나 지하철을 2) 비행기나 배를 3) 빵이나 김밥을 4) 운동이나 쇼핑을

### 유용한 표현 Foydali iboralar

**그게 정말이에요? Shu rostmi?**

가: 민수 씨가 어제 입원을 했대요. Minsu kecha kasalxonaga tushib qolganini aytishdi.
나: **그게 정말이에요? Shu rostmi?**



## 대화 2 Suhbat 2

Track 59

Tuan va Suru ishga nimada kelishi va yo‘lga qancha vaqt sarflashi haqida suhbatlashmoqdalar. Avva suhbatni ikki marta tinglab, so‘ng rollarga bo‘lib ijro eting.

수루 씨는 여기까지 어떻게 왔어요?
Suru, bu yergacha qanday keldingiz?

저는 회사가 가까워서 걸어왔어요.
Men ishxonam yaqin bo‘lgani sababli yayov keldim.

투안 씨는 어떻게 왔어요?
Tuan, siz qanday keldingiz?

오늘은 버스를 타고 왔어요.
Bugun avtobusda keldim.

회사에서 여기까지 시간이 얼마나 걸려요?
Ishxonangizdan bu yergacha qancha vaqt ketadi?

보통 30분 정도 걸려요.
하지만 출퇴근 시간에는 차가 막혀서 시간이 좀 더 걸려요.
Odatda 30 minutcha vaqt ketadi.
Lekin ertalab ishga ketish va kechqurun ishdan qaytish vaqtida yo‘l tirbandligi sababli vaqt ko‘proq ketadi.

**걸리다** vaqt+ ketmoq

Biror harakatni bajarishga qancha vaqt sarflanishini ifodalashda ishlatiladi.

- 집에서 회사까지 30분이 걸려요.
  Uyimdan ishxonamgacha 30 minut vaqt ketadi.
- 이 일을 다 끝내려면 3일이 걸려요.
  Bu ishni tugatishga 3 kun vaqt ketadi.

**막히다** tirband bo‘lmoq (yo‘l haqida)

Bir sabab tufayli harakatlana olmaslik, yoki harakat tirbandligini ifodalaydi.

- 출근 시간에는 길이 막히는 곳이 많아요.
  Ishga borish va qaytish paytida ko‘p hollarda yo‘l tirband bo‘ladi.
- 교통사고가 나서 길이 많이 막혀요.
  Yo‘l transport hodisasi ro‘y berganligi sababli yo‘l tirband bo‘ladi.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 수루는 회사에 어떻게 왔어요? Suru ishxonaga qanday keldi?
2. 투안은 무엇을 타고 왔어요? Tuan qanday transportga chiqib, keldi?

정답 1. 걸어왔어요. 2. 버스를 타고 왔어요.

**Tip 교통 상황** Yo‘l holatlari


출근 시간
Ish vaqti


퇴근 시간
Ishdan qaytish vaqti


출퇴근 시간
Ishga chiqish va ishdan qaytish vaqti


차가 막히다
tirband bo‘lmoq



## 어휘 2 Yangi so‘zlar 2 이동 Harakatlanish

Endi harakatlanishga oid so‘zlar bilan tanishamiz.



타다
(transportga) chiqmoq




타고 가다
o‘tirib bormoq




(버스를) 타고 오다
o‘tirib kelmoq



걷다
piyoda yurmoq




걸어가다
piyoda bormoq




걸어오다
piyoda kelmoq



내리다
tushmoq




갈아타다/환승하다
peresadka qilmoq




지나다
o‘tmoq



Yuqorida o‘rgangan so‘zlar haqida yana bir bor o‘ylab ko‘rib, birgalikda vazifani bajarib ko‘raylik.

1. 그림에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 넣으세요.
Rasmlarga muvofoq keladigan ifodani <Namuna>dan tanlab, qo‘ying.



1) 2) 3) 4)

보기 걷다 타다 내리다 지나다

정답 1) 타다 2) 내리다 3) 걷다 4) 지나다

## 문법 2 Grammatika 2 에서 까지


G18-2

O‘rin-joy otlariga qo‘shilib, harakatning boshlanish va tugash nuqtalarini bildiradi. O‘zbek tilida ‘–에서’ qo‘shimchasi ‘-dan’, ‘–까지’ qo‘himchasi esa ‘-gacha’ deb tarjima qilinadi.

· 가: **집에서 회사까지** 어떻게 가요? Uydan firmagacha qanday qilib borasiz?
  나: 저는 버스를 타고 가요. Men avtobusga chiqib boraman.
· 가: **여기에서 시청까지** 얼마나 걸려요? Bu yerdan hokimiyatgacha qancha vaqt ketadi?
  나: 30분쯤 걸려요. 30 minutcha vaqt ketadi.



**비교해 보세요** Taqqoslab ko'ring.

### ✓ ‘에서’ boshlanish nuqtasi ‘에서’

Odatda ‘에서’ joyni bildiradigan otga qo‘shilib, xatti-harakat sodir bo‘layotgan joyni bildiradi. Ammo kesimning o‘mida ‘가다 (bormoq), 오다 (kelmoq), 떠나다 (ketmoq), 출발하다 (jo‘namoq)’ kabi harakatlanish ma’nosiga ega bo‘lgan fe’llar kelsa, harakatlanishning jo‘nash nuqtasini anglatadi.

· 집**에서** 쉴 거예요. (joy)
· 집**에서** 출발할 거예요. (jo'nash nuqtasi)



‘에서 까지’ grammatikasini tushundingizmi? Unda <Namuna>da ko‘rsatilganidek gaplarni to‘ldiring.

2. 그림을 보고 〈보기〉처럼 문장을 만들어 보세요.
Rasmlarga qarab, <Namuna>da ko‘rsatilganidek gaplar yasab ko‘ring.

보기




집에서 회사까지 걸어왔어요.
Uydan firmagacha yayov keldim.

1) 집 → 시장 ______________ 걸어갔어요.

2) 회사 → 시청 ______________ 버스를 타고 갔어요.

3) 공항 → 호텔 ______________ 택시를 타고 갈 거예요.

4) 호텔 → 회사 ______________ 택시를 타고 오세요.

정답 1) 집에서 시장까지 2) 회사에서 시청까지 3) 공항에서 호텔까지 4) 호텔에서 회사까지



## 활동 Amaliy mashg'ulot

**〈보기〉처럼 친구와 이야기해 보세요.**

<Namuna>da ko'rsatilganidek do'stingiz bilan suhbat quring.



가: 여기에서 집까지 어떻게 가요? Bu yerdan uygacha qanday borasiz?
나: 버스를 타고 가요. Avtobusga chiqib boraman.
가: 시간이 얼마나 걸려요? Qancha vaqt ketadi?
나: 30분 정도 걸려요. 30 minutcha ketadi.

| | 이름 | 교통수단 | 시간 |
|---|---|---|---|
| 보기 | 리한<br>Rihan | 버스<br>Avtobus | 30 분<br>30 minut |
| 1) | 투안<br>Tuan | 자전거<br>Velosiped | 20 분<br>20 minut |
| 2) | 수루<br>Suru | 지하철<br>Metro | 1 시간<br>1 soat |
| 3) | | | |
| 4) | | | |
| 5) | | | |



### 유용한 표현 Foydali iboralar

**그동안 잘 지내셨어요? Ahvollaringiz yaxshimi?**

가: 투안 씨 오랜만이네요. 고향에 잘 다녀왔어요?
Tuan, ko'rishmaganimizga ancha vaqt bo'ldi. Ona vataningizga yaxshi borib keldingizmi?
나: 네, 과장님. **그동안 잘 지내셨어요?** Ha, xo'jayin. Sizning **ahvollaringiz yaxshimi?**



# 정보 Ma'lumot

## 대중교통 이용 방법
Jamoat transportidan foydalanish

### 교통비 결제 Yo'lkira to'lovlari

교통비는 교통카드(T-money), 표, 현금으로 결제할 수 있습니다. 교통수단에 따라서 결제를 하는 방법이 다릅니다.

Yo'lkira to'lovlari transport to'lov kartochkasi(T-money), chipta yoki naqd pul bilan amalga oshiriladi. Transport vositasiga qarab to'lov usuli farqlanadi.




| | | | |
|---|---|---|---|
| 교통카드<br>Transport kartochkasi | 버스 Avtobus | 지하철 Metro | 택시 Taksi |
| 표<br>Chipta | 시내/고속버스<br>Shahar/tezyurar avtobus | 비행기 Samolyot | 배 Kema |
| 현금<br>Naqd pul | 버스 Avtobus | 택시 Taksi | |

### 교통카드 구입과 충전 Transport kartalarini (T-money) xarid qilish va pul yuklatish




| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 교통카드 구입<br>Transport kartalarini qayerdan xarid qilish mumkin? | 지하철역이나 버스정류장 매점, 편의점에서 교통카드의 구입과 충전이 가능합니다.<br>Transport kartochkalarini metro bekatlaridan yoki avtobus bekatlaridan, kiosk va do'konlardan sotib olish yoki kartochkaga pul yuklatish mumkin. | | 매점<br>Kiosk | 편의점<br>Do'kon |
| 교통카드 충전 (지하철역)<br>Qanday qilib transport kartasiga pul yuklatiladi (metro bekati) | 지하철역에서 교통카드 충전기를 찾으세요.<br>Metro bekatidan transport kartasiga pul yuklatish apparatini toping. | 교통카드를 올려 놓으세요.<br>Apparatdagi belgilangan joyda transport kartasini qo'ying. | 충전 금액을 선택하세요.<br>Yuklatmoqchi bo'lgan qiymatni tanlang. | 금액을 결제하세요.<br>To'lovni amalga oshiring. |



1-2-topshiriqlarda rasmga qarab, to'g'ri javobni tanlashingiz kerak. Diqqat bilan tinglab, to'g'ri javobni belgilang.

[1~2] 다음 사진을 보고 알맞은 단어를 고르십시오.
Rasmlarga qarab, ularga muvofiq so`zni tanlang.

Track 60

1.  ① ② ③ ④

2.  ① ② ③ ④



Quyidagi savolga to'g'ri javobni belgilang. Savolni tinglashdan oldin javoblar varianti bilan tanishib chiqing.

[3~5] 질문을 듣고 알맞은 대답을 고르십시오.
Savollarni tinglab, to'g'ri javobni tanlang.

3. ① 친구가 가요. ② 버스가 가요.
③ 버스를 타고 가요. ④ 친구를 만나러 가요.

4. ① 다음 주말에 해요. ② 보통 회사에서 해요.
③ 운동이나 쇼핑을 해요. ④ 토요일하고 일요일이에요.

5. ① 1시 30분이에요. ② 집에 6시에 가요.
③ 30분 정도 걸려요. ④ 1번이나 2번 버스를 타요.

## 듣기 대본 Eshitish matni

1. ① 여: 교통 Transport ② 여: 버스 Avtobus
   ③ 여: 시청 Shahar hokimiyati ④ 여: 택시 Taksi
2. ① 남: 지하철 Metro ② 남: 비행기 Samolyot
   ③ 남: 기차역 Temir yo'l vokzali ④ 남: 정류장 Avtobus bekati
3. 여: 시청에 어떻게 가요? Shahar hokimiyatiga qanday borsa bo'ladi?
4. 남: 주말에 보통 뭐 해요? Dam olish kunlarida odatda nima qilasiz?
5. 여: 집에서 회사까지 버스는 시간이 얼마나 걸려요?
   Uyingizdan ishxonangizgacha avtobus qancha yuradi?

정답 1. ④ 2. ② 3. ③ 4. ③ 5. ③



## 확장 연습 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar L-18

1. 잘 듣고 들은 내용과 관계있는 그림을 고르십시오.
   Diqqat bilan tinglab, rasmlarga muvofiq javobni tanlang.

①


②



③


④



2. 다음을 듣고 이어지는 말로 알맞은 것을 고르십시오.
   Quyidagilarni tinglab, to'g'ri javobni tanlang.

① 공장까지 20분쯤 걸려요. ② 공장에 8시까지 가야 해요.
③ 버스나 지하철을 타야 해요. ④ 본사에서 공장까지 아주 멀어요.

## 확장 연습 듣기 대본 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar matni

1. 여: 어디까지 가실 거예요? Qayergacha bormoqchisiz?
   남: 서울까지 가려고요. 6시 20분 기차표가 있어요?
   Seulgacha bormoqchiman. Soat 6:20 dagi poyezdga chipta bormi?
2. 남: 오늘 공장에 가야 하는데 본사에서 공장까지 어떻게 가요?
   Bugun zavodga borishim kerak, bosh ofisdan zavodgacha qanday borsam bo'ladi?

정답 1. ② 2. ③



# EPS-TOPIK 읽기 EPS-TOPIK O‘qish



1-2-topshiriqlarda rasmlarga qarab, ularga muvofiq  javobni belgilang.

[1~2] 다음 그림을 보고 맞는 문장을 고르십시오. Rasmlarga qarab, to‘g‘ri gapni tanlang.

1. 

① 타요. ② 앉아요.
③ 걸어요. ④ 일어나요.

2. 


① 버스를 내렸어요. ② 버스를 지났어요.
③ 버스를 갈아탔어요. ④ 버스를 타고 왔어요.



Navbatdagi topshiriqda gap va dialoglarni o‘qib, bo‘sh joylar o‘rniga to‘g‘ri javobni qo‘yib, gaplarni to‘ldiring. Olgan bilimlaringizga tayangan holda topshirilarni bajaring.

[3~5] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo‘sh joylarga eng muvofiq keluvchi javobni  tanlang.

3.
가: 집에서 회사까지 __________ 걸려요? Uyimdan kompaniyagacha qancha vaqt ketadi?
나: 20분 정도 걸려요. Taxminan 20 minut ketadi.

① 왜 ② 언제 ③ 몇 개 ④ 얼마나

4.
가: 수루 씨는 여기까지 어떻게 왔어요? Suru, bu yerga qanday keldingiz?
나: 저는 회사가 가까워서 __________. Kompaniya yaqin bo‘lganligi sababli yayov yurib keldim.

① 안 왔어요 ② 걸어왔어요
③ 비행기를 탔어요 ④ 버스가 빠를 거예요

5.
저는 회사에 버스를 타고 가요. 버스는 보통 30분 정도 걸려요. 하지만 출퇴근 시간에는 차가 막혀서 ____________.
Men kompaniyaga avtobusda boraman. Avtobus taxminan 30 minut yuradi. Lekin ishga ketish va qaytish vaqtida yo‘l tirband bo‘lganligi sababli vaqt ko‘proq ketadi.

① 회사에 안 가요 ② 30분 정도 있어요
③ 시간이 좀 더 걸려요 ④ 버스에 사람이 많아요

정답 1. ③ 2. ④ 3. ④ 4. ② 5. ③



## 확장 연습 O'qish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar

[1~2] 다음 그림을 보고 맞는 문장을 고르십시오.
Rasmlarga qarab, to'g'ri gapni btanlang.

1.



① 서점입니다. ② 병원입니다.
③ 식당입니다. ④ 농장입니다.

2.




① 택시를 타고 있습니다. ② 버스를 타고 있습니다.
③ 택시를 기다리고 있습니다. ④ 버스를 기다리고 있습니다.

[3~4] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo'sh joylarga eng muvofiq keladigan javobni tanlang.

3.

서울은 ____________이/가 발달되어 있습니다. 버스나 지하철을 타면 시장이나 백화점 등 가고 싶은 곳에 쉽게 갈 수 있습니다.

Seulda transport tizimi rivojlangan. Avtobus yoki metroga chiqib, bozor, do'kon kabi borishni xohlagan joyingizga bemalol bora olasiz.

① 교통 ② 건물
③ 관광지 ④ 휴식 공간

4.

버스나 지하철에는 노약자석이 있습니다. 이곳은 ____________이/가 많은 어르신이나 몸이 불편한 사람, 임산부 등을 위한 자리입니다.

Avtobus yoki metroda keksalar uchun o'rindiq bor. Bu joy katta yoshdagilar, nogironlar yoki homilador ayollar va boshqalar uchun joydir.

① 돈 ② 나이
③ 집 ④ 친구

정답 1. ② 2. ② 3. ① 4. ②




# 거기 한국가구지요?

U yer koreys mebel do'konimi?

**학습 안내**
Darsning maqsadi

- **Ta'lim maqsadi**
  Qo'ng'iroq qilish, Internet xizmatiddan foydalanish
- **Grammatika** -지요, -고
- **Yangi so'z va ifodalar** Telefon, Internet
- **Ma'lumot va madaniyat** Foydali telefon raqamlari



## 대화 1 Suhbat 1






Tuan mebel zavodi xodimi bilan telefon orqali gaplashmoqda. Bu suhbatni avval ikki marta eshitib, so'ng takrorla, mashq qiling.

투안 여보세요. 거기 한국가구지요?
Allo,, bu yer koreys mebel do'konimi?

여자 네, 맞습니다.
Ha, to'g'ri.

투안 안녕하세요? 저는 투안입니다.
Assalomu alaykum. Mening ismim Tuan.
김수미 과장님 좀 바꿔 주세요.
Go'shakni ish boshqaruvchi Kim Su Miga bering, iltimos.

여자 네, 잠깐만 기다리세요.
Xo'p, biroz kutib turing.

맞다 to'g'ri

- 이 문제의 정답은 3번이 맞아요.
  Bu savolga 3-javob to'g'ri keladi.
- 가: 카림 씨는 우즈베키스탄 사람이에요?
  Karim, siz o'zbekmisiz?
  나: 네, 맞아요.
  Ha, to'g'ri.

잠깐만 기다리세요
biroz kutib turing

- 가: 카림 씨 좀 바꿔주세요.
  Karimga go'shakni bering, iltimos.
  나: 네, 잠깐만 기다리세요.
  Xo'p, biroz kutib turing.
- 잠깐만 기다리세요. 제가 자리를 안내해 드릴게요.
  Biroz kutib turing, sizga yo'lni ko'rsataman.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 투안 씨는 어디에 전화했어요? Tuan qayerga qo'ng'iroq qildi?
2. 투안 씨는 누구하고 통화하고 싶어해요? Tuan telefonda kim bilan gaplashmoqchi?

정답 1. 한국가구 2. 김수미 과장님






## 어휘 1 Yangi so‘zlar 1 — 전화 Telefon



Endi telefondan foydalanishga oid so‘zlar bilan tanishamiz.



전화
telefon



휴대전화(휴대폰)
uyali aloqa



스마트폰
smartfon



인터넷 전화
internet telefon



전화를 걸다
qo‘ng‘iroq qilmoq




전화가 오다
qo‘ng‘iroq bo‘lmoq



전화를 받다
qo‘ng‘iroqni ko‘tarmoq



(전화) 통화하다
(telefonda) gaplashmoq




전화를 바꾸다
telefonni uzatmoq
(boshqa odamga)




전화를 잘못 걸다
telefonni noto‘g‘ri termoq



전화를 끊다
telefon go‘shagini
qo‘ymoq




통화 중이다
telefon band




휴대전화를 켜다
uyali telefonni yoqmoq




휴대전화를 끄다
uyali telefonni o‘chirmoq



문자를 보내다
xabar(sms)ni jo‘natmoq



문자를 확인하다
xabarni tekshirmoq



Yuqoridagi so‘zlarga qaramasdan topshiriqni bajaring.

1. 그림에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 넣으세요.
Rasmlarga muvofiq ifodani <Namuna>dan tanlab, qo‘ying.




1)




2)




3)



4)

**보기**

전화를 바꾸다
전화를 잘못 걸다
전화를 끊다
통화 중이다

**정답** 1) 전화를 잘못 걸다 2) 전화를 바꾸다 3) 통화 중이다 4) 전화를 끊다

## 문법 1 Grammatika 1 -지요




Fe'l, sifat 'ot+이다' ga qo'shilib, so'zlovchi bilgan ma'lumotni yana bir bor tasdiqlash va tekshirish uchun ishlatiladi.

| 동사 (fe'l) → **-지요** | 형용사 (sifat) → **-지요** |
|---|---|
| 알다 → 알**지요**<br>보다 → 보**지요** | 작다 → 작**지요**<br>크다 → 크**지요** |

| 명사 (ot) | |
|---|---|
| 자음 (undosh) → **이지요** | 모음 (unli) → **지요** |
| 학생 → 학생**이지요** | 의사 → 의사**지요** |



· 가: 오늘 회사에 **가지요**? Bugun firmaga borasiz-a?
  나: 네, 회사에 가요. Ha, firmaga boraman
· 가: 철수 씨가 **은행원이지요**? Cholsu bank xodimi-a?
  나: 네, 은행원이에요. Ha, u bank xodimi.

**비교해 보세요** Taqqoslab ko'ring.

### ✓ '-지요' vs. '-아/어요'

'-지요' va '-아/어요' savol berganda qo'llanilishi mumkin. '-아/어요' so'zlovchi yaxshi bilmaydigan ma'lumotni so'rash uchun ishlatiladi. '-지요' esa so'zlovchi, tinglovchi biror bir masala bo'yicha ma'lumotga ega deb o'ylaganida, shuni tasdiqlash va maqsadida savol tariqasida qo'llaniladi.



'-지요' grammatikasini tushundingizmi? Unda <Namuna>da ko'rsatilganidek dialoglarni to'ldiring.

**2. 그림을 보고 〈보기〉처럼 대화를 완성하세요.**
Rasmlarga qarab, <Namuna>da ko'rsatilganidek dialoglarni to'ldiring.

보기




가: 거기 도서관이지요? U yer kutubxona-a?
나: 네, 그런데요. 무슨 일이세요? Ha, shunday. Nima bo'ldi?

1)




가: 거기 ______________________?
나: 네, 119입니다. 무슨 일이세요?

2)




가: 거기 ______________________?
나: 네, 그런데요. 무슨 일이세요?

3)



가: 제 딸이에요. ______________________?
나: 와! 진짜 귀엽네요.

정답 1) 119지요 2) 주민센터지요 3) 귀엽지요

## 대화 2 Suhbat 2






Suru va Jiyong internet orqali narsa xarid qilish haqida suhbatlashmoqdalar. Ular nima haqida gaplashayotganligini suhbat orqali bilib oling. Avval suhbatni ikki marta tinglab, so'ng rollarga bo'lib, ijro eting.

수루 **지영 씨는 주로 어디에서 옷을 사요?**
Jiyong, siz odatda kiyimni qayerdan sotib olasiz?

지영 **저는 주로 인터넷에서 많이 사요.**
Men odatda internetdan sotib olaman.

수루 **인터넷은 옷이 비싸지 않아요?**
Internetda kiyimlar qimmat emasmi?

지영 **아니요, 인터넷이 옷도 싸고 쇼핑도 편리해요.**
Yo'q. Internetda ham kiyimlar arzon, kiyimlar ham arzon, xarid qilish ham qulay.

수루 **그래요? 외국인도 한국 사이트에 회원 가입이 돼요?**
Rostdanmi? Chet elliklar ham Koreya saytlariga a'zo bo'lishi mumkinmi?

지영 **네, 대부분 돼요. 그런데 외국인등록번호가 필요해요.**
Ha, saytlarning ko'piga a'zo bo'lsa bo'ladi. Lekin buning uchun xorijiy fuqaroga berilgan shaxsini tasdiqlovchi hujjatning raqami kerak bo'ladi.

**주로** odatda
Odatda ko'pincha qilinadigan yoki asosiy qilinadigan ish-harakatga ishlatiladi.

· 퇴근 후에는 주로 운동을 해요.
Ishdan chiqib odatda sport bilan shug'ullanaman.

· 저는 주로 지하철을 타고 출근해요.
Men odatda metroga o'tirib, ishga boraman.

**대부분** ko'chiligi, ko'pi
Butun hajmga yaqinroq daraja

· 우리 회사 직원은 대부분 남자예요.
Bizning ishxonamizdagi ishchilarning ko'pchiligi erkak kishi.

· 여기에 있는 책은 대부분 제가 읽은 책이에요.
Bu yerdagi kitoblarning ko'pi men o'qigan kitoblar.

Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 지영 씨는 주로 어디에서 옷을 사요?
   Jiyong odatda qayerdan kiyim sotib oladi?

2. 외국인이 인터넷 사이트에 가입하려면 뭐가 필요해요?
   Chet elliklar Internet saytga a'zo bo'lishi uchun nima kerak bo'ladi?

정답 1. 인터넷 2. 외국인등록번호



## 어휘 2 Yangi so‘zlar 2 　인터넷 Internet

Endi Internetdan foydalanishga oid so‘zlar bilan tanishamiz.


인터넷
internet


웹사이트
vebsayt



검색 엔진
qidiruv tizimi


홈페이지
internet sahifa


블로그
blog


인터넷 카페
internet kafe


회원 가입
internet sahifasiga a’zo bo‘lmoq


회원 탈퇴
internet sahifasidan chiqib ketish


아이디
ID


비밀번호
parol raqami


로그인
kirish


로그아웃
chiqish


이메일
internet pochta



인터넷 검색
internet qidirish


인터넷 채팅
internet chat


화상 채팅
video chat



Yuqorida o‘rgangan so‘zlarni yana bir bor takrorlab, topshiriqni bajaring.

1. 그림에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 넣으세요.

Rasmlarga muvofiq iborani <Namuna>dan tanlab qo‘ying.


1)


2)



3)



4)



보기

이메일
비밀번호
로그아웃
방문하다

정답 1) 화상 채팅 2) 이메일 3) 비밀번호 4) 로그아웃

## 문법 2 Grammatika 2 -고




Fe'l yoki sifat, 'ot+이다'ga qo'shilib, bosh gap va ergash gapni teng ravishda bog'lash uchun qo'llaniladi. O'zbek tilidagi "va", "hamda" bog'lovchilari, shuningdek -(i)b qo'shimchasiga muvofiq keladi.

| 동사 (fe'l) → **-고** | 형용사 (sifat) → **-고** | 명사 (ot) | |
|---|---|---|---|
| | | 자음 (undosh) → **이고** | 모음 (unli) → **고** |
| 먹다 → 먹**고**<br>보다 → 보**고** | 작다 → 작**고**<br>크다 → 크**고** | 회사원 → 회사원**이고** | 간호사 → 간호사**고** |

· 가: 왜 인터넷 쇼핑을 좋아해요? Nima uchun Internet orqali xarid qilishni yaxshi ko'rasiz?
  나: **싸고** 편리해서 좋아해요. Arzon va qulay bo'lganligi uchun yaxshi ko'raman.

· 가: 뭐 먹을 거예요? Nima yeysiz?
  나: 저는 비빔밥을 **먹고** 카림 씨는 김치찌개를 먹을 거예요.
  Men Bibimbap yeyman, Karim esa kimchichige yeydi.



'-고' grammatikasini tushundingizmi? Unda <Namuna>da ko'rsatilganidek dialoglarni to'ldiring.

**2. 메모를 보고 〈보기〉처럼 대화를 완성하세요.**
Rasmlarga qarab, <Namuna>da ko'rsatilganidek dialoglarni to'ldiring.

**보기**

**투안 씨**
· 친절해요.
· 재미있어요.

가: 투안 씨가 어때요? Tuan qanday odam?
나: <u>친절하고 재미있어요.</u> Mehribon va qiziq.

1) **그 식당**
· 싸요.
· 맛있어요.

가: 그 식당이 어때요?
나: ______________________.

2) **오늘 날씨**
· 맑아요.
· 따뜻해요.

가: 오늘 날씨가 어때요?
나: ______________________.

3) **지금 뭐 해요?**
· 투안: 자요.
· 리한: 인터넷해요.

가: 투안하고 리한은 지금 뭐 해요?
나: ______________________.

4) **오늘 메뉴**
· 점심: 비빔밥
· 저녁: 불고기덮밥

가: 오늘 메뉴가 뭐예요?
나: ______________________.

**정답** 1) 싸고 맛있어요 2) 맑고 따뜻해요 3) 투안은 자고 리한은 인터넷해요
4) 점심은 비빔밥이고 저녁은 불고기덮밥이에요



## 활동 Amaliy mashg‘ulot

〈보기〉처럼 전화 내용을 메모하고 전화해 보세요.

<Namuna>da ko‘rsatilganidek telefondagi suhbatni yozib olib, qo‘ng‘iroq qilib ko‘ring.

전화 내용

| | 누구에게 전화하고 싶어요? | 왜 전화하고 싶어요? |
|---|---|---|
| 보기 | 수루 씨에게 전화하고 싶어요.<br>Suruga qo‘ng‘iroq qilmoqchiman. | 오늘이 수루 씨 생일이에요.<br>Bugun Suruning tug‘ilgan kuni.<br>그래서 축하해 주고 싶어요.<br>Shunga men uni tabriklamoqchiman. |
| 1) | 투안 씨에게 전화하고 싶어요.<br>Tuanga qo‘ng‘iroq qilmoqchiman. | 오늘 출근을 안 했어요.<br>Bugun u ishga chiqmadi.<br>그래서 왜 안 왔는지 물어 보고 싶어요.<br>Shunga nimaga kelmaganligini so‘ramoqchiman. |
| 2) | | |



전화 대화 Telefonda so‘zlashuv



보기

가: 여보세요. 수루 씨 전화지요? Allo, bu Suruning telefoni-a?

나: 네, 그런데요. 실례지만 누구세요? Ha. Kim qo‘ng‘iroq qilyapti?

가: 투안이에요. Bu - Tuan.

나: 아! 투안 씨, 안녕하세요? 무슨 일이에요?
A! Tuan, assalomu alaykum. Nima bo‘ldi?

가: 오늘이 수루 씨 생일이지요? 축하해요.
Bugun sizning tug‘ilgan kuningiz-a? Tabriklayman.

